Maana ya Vinavyotoka kwenye Ardhi

Vinavyo toka Ardhini

Kila kinachotoka ndani ya ardhi, na kinawezekana kunufaika nacho.

Kinachotoka ndani Ardhini ni Sampuli mbili: ni Nafaka na Matunda na Madini, na Hazina iliyozikwa Ardhini

Kwanza: Nafaka na Matunda

Maana ya Nafaka na Matunda

Nafaka

Kila tembe (mbegu) inayohifadhiwa katika mtama, ngano na mfano wa hii.

Matunda

Kila tunda linalohifadhiwa kama tende, na zabibu, na lozi.

Hukumu ya kutoa Zaka ya nafaka na matunda

Zaka ya nafaka na matunda ni wajibu, kwa kauli ya Mwenyezi Mungu U: {Na toeni haki yake siku ya kuvunwa kwake} (Al-An-am: 141);

na kwa kauli ya Mtume ﷺ: (Kwa yaliyo nyunyiziwa (maji) ya mbinguni (yaani mvua) au mito au kama yamemea yenyewe [ Yamemea yenyewe: Ni mavuno yaliyomea kwa kunywa maji bila ya kunyunyuziwa maji, ima ni kwa unywevu wa mizizi yake kuwa na umajimaji au kupitia kwa mvua na umajimaji (kama vile hali ya umande) na mito.] (inafaa mtu atoe) ushuri moja (yaani atoe sehemu moja kwa kumi ya mavuno atakayopata (1/10), na yaliyonyunyiziwa kwa kumwagiwa maji [ Yaliyonyunyiziwa kwa kumwagiwa maji (na mtu mwenyewe): Yaani amemwagia maji na akagharamika katika kuyatoa hayo mavuno.] nusu ushuri (yaani atoe sehemu moja kwa tano yamavuno atakayopata (1/20)” [ Imepokewa na Bukhari.].